**Jeħtieġ li nivvalutaw mill-ġdid ir-rwol li għandha l-Ewropa f'dinja ġdida - Metsola lill-mexxejja tal-UE**

**Il-President tal-Parlament Ewropew Roberta Metsola għamlet din id-dikjarazzjoni fl-okkażjoni tal-Kunsill Ewropew informali ta' nhar il-Ħamis f'Versailles, Franza**

Sinjuri Presidenti,
Sinjuri Prim Ministri,
Ħbieb,

Mariupol hija belt li qatt ma żort iżda hija isem belt li qatt m'jien se ninsa. Il-bumbardament ta' sala tal-maternità u ta' sptar pedjatriku se jibqa' mfakkar bħala att infami. Att ta' krudeltà diżumana li jiġbor fil-qosor in-natura tat-theddida li għandha quddiemna.

L-invażjoni ta' Putin fl-Ukrajna farrket il-paċi li ilna żmien twil ngħixu fiha fl-Ewropa. Biddlet kollox, x'aktarx għal dejjem. U r-risposta tagħna trid tkun proporzjonata għat-theddida serja, reali u dejjem akbar għas-sigurtà kollettiva tagħna.

Jeħtieġ li nivvalutaw mill-ġdid ir-rwol li għandha l-Ewropa f'din id-dinja l-ġdida.

L-ewwel nett, hemm bżonn li nqawwu b'urġenza l-investimenti tagħna fid-difiża u f'teknoloġiji innovattivi u nkomplu nibnu Unjoni tas-Sigurtà u tad-Difiża reali. Unjoni li tista' tkun proattiva, flessibbli, żvelta u reżiljenti. Unjoni kapaċi tiġġieled kontra theddid ġdid. Dan ifisser li ndaħħlu jdejna fil-but, biex wara l-kliem jiġu l-fatti. Dan ifisser riforma tal-kooperazzjoni strutturata permanenti (PESCO).

Dan ifisser li nżidu l-baġits nazzjonali tagħna u jfisser li nagħmlu użu għaqli tal-baġit komuni tagħna fil-livell tal-UE, biex niżguraw li l-bżonnijiet f'termini ta' kapaċità jkunu jistgħu jikkorrispondu għal finanzjamenti kollettivi meta jkun neċessarju.

Il-baġit tal-Unjoni huwa l-istrument fundamentali tagħna biex insaħħu s-solidarjetà u l-koeżjoni.

Jeħtiġilna mmorru lil hinn mill-Fond Ewropew għad-Difiża u l-baġit tal-UE nagħmluh jaħdem għall-politika ta' sigurtà u ta' difiża tagħna kull fejn iżid il-valur. Jeħtiġilna nużaw il-baġit biex nimplimentaw il-Boxxla Strateġika, u nbiddlu l-Unjoni tad-Difiża f'realtà.

L-Aġenzija għad-Difiża u l-aġenziji l-oħra tal-Unjoni li jaħdmu fil-qasam għandhom jiddaħħlu fl-ambitu tal-baġit tal-UE. Aħna u nfittxu modi kif inkomplu niksru t-tabujiet u nibnu difiża Ewropea aktar b'saħħitha, għandna nerġgħu neżaminaw din l-għażla.

It-tieni, hemm bżonn li nirduppjaw l-isforzi tagħna biex insiru niddependu inqas mill-Kremlin għall-enerġija tagħna.

L-għan immedjat tagħna jrid ikun is-sigurtà tal-enerġija. Is-sigurtà tinbet mid-diveristà – diversità tas-sorsi, tal-fornituri u tar-rotot tal-provvista tal-enerġija tagħna.

F'dan iż-żmien ta' kriżi, hemm bżonn li niftakru li l-enerġija hi – u minn dejjem kienet – kwistjoni politika. Ir-Russja ilha s-snin li fehmitu dan.
Issa wasal il-mument li l-Unjoni tibgħat messaġġ ċar billi:

- tillimita l-importazzjonijiet ta' merkanzija esportata mir-Russja, fosthom il-gass, iż-żejt u l-faħam;
- tirrevedi ċ-ċertifikazzjoni kollha mogħtija lill-kumpaniji tal-enerġija Russi;
- tindirizza l-għażliet għall-ħżin tal-gass, l-akkwist konġunt tal-gass, l-iskemi ta' finanzjament konġunt;
- iżżid is-sehem tal-enerġija rinnovabbli u b'emissjonijiet baxxi tal-karbonju fit-taħlita enerġetika tagħna billi timplimenta b'pass aktar mgħaġġel il-pakkett "Lesti għall-mira ta' 55%".

Jeħtiġilna nimmiraw lejn futur mingħajr l-ebda gass mir-Russja. Dan hu għan ambizzjuż, iżda neċessarju.

Il-Parlament Ewropew ilu jipproponi bis-saħħa objettivi ta' enerġija rinnovabbli: li nżidu l-interkonnessjonijiet bejn l-Istati Membri, inqawwu l-kapaċità ta' ħżin tagħna u nnaqqsu d-dipendenza minn fornituri individwali. Dawn l-azzjonijiet jistgħu jgħinu lill-UE tissostitwixxi l-gass Russu kif ukoll iżżid malajr is-sehem tas-sorsi tal-enerġija tagħha qabel l-2030. Huwa ċar li jeħtieġ li ngħaddu mill-fjuwils fossili għal sorsi tal-enerġija aktar sostenibbli u nodfa, għal enerġija rinnovabbli, għall-idroġenu, iżda wkoll għal enerġija nukleari sikura u moderna bil-għan li nilħqu l-għanijiet klimatiċi ambizzjużi tagħna.

Fl-aħħar mill-aħħar, il-punt kruċjali huwa dan: ma għandniex inkunu mġiegħla niffinanzjaw il-bombi li jaqgħu fuq l-Ukrajna.

Hemm bżonn neżaminaw il-prezzijiet tal-enerġija li qed jogħlew u x'miżuri nistgħu nieħdu biex dan intaffuh.

Jeħtiġilna wkoll inkunu kapaċi nispjegaw dawn il-miżuri liċ-ċittadini tagħna. Fuq dan il-punt, b'mod partikolari, tistgħu sserrħu raskom li aħna – il-Parlament Ewropew u l-membri tiegħu – se nkunu qed ngħinu biex nifirxu l-messaġġ tal-Ewropa.

It-tielet, jeħtiġilna nitkellmu aktar dwar is-sigurtà tal-ikel. Dan il-punt għandu jsir parti integrali mid-diskussjonijiet tagħna dwar l-awtonomija strateġika tal-Ewropa. Il-linji tal-provvista tagħna jridu jsiru aktar ċari u aktar b'saħħithom.

Ir-raba', dak li rajna s'issa f'termini ta' koordinament, solidarjetà u għaqda fl-Ewropa huwa mingħajr preċedent – u jeħtieġ li dan ikun il-mudell għall-futur tagħna.

L-Istati Membri kienu fuq quddiem fl-isforzi biex jilqgħu aktar minn 2 miljun ruħ mill-Ukrajna fil-komunitajiet u fil-familji tagħna. Mas-sanzjonijiet enormi abbinajna solidarjetà prattika li ppermettiet lill-Ukreni jibqgħu deħlin dritt fid-djar u fil-qlub taċ-ċittadini Ewropej. Din hi l-Ewropa fl-aqwa tagħha.

L-azzjonijiet tagħna qablu mal-ambizzjonijiet tagħna. Lill-Ukrajna tajnieha l-għajnuna, tajnieha l-armi, ftaħnielha prospettiva Ewropea u, bl-applikazzjoni tagħha biex tissieħeb fl-Unjoni, tajnieha t-tama li tibni l-futur tagħha fis-sod. U hemm bżonn li nagħmlu iżjed biex ngħinu lill-pajjiżi ġirien ilaħħqu maċ-ċirkostanzi, u dan irid jinkludi lill-Moldova u lill-Georgia.

Ma nistgħux inħallu lill-Ukrajna waħedha. U naf l-impenn personali madwar din il-mejda biex naċċertaw li dan isir. Putin issottovaluta d-determinazzjoni tagħna u f'dan kważi arralu daqskemm meta ssottovaluta r-reżiljenza u r-reżistenza taċ-ċittadini Ukreni.

Din ir-reżiljenza trid tiġi min-naħa tagħna wkoll. Nafu li Putin mhuwiex se jieqaf Kiev, l-istess bħalma ma waqafx il-Krimea. It-tattika li pperfezzjona fis-Sirja qed iħaddimha fl-Ewropa. Għandna raġun nistinkaw biex dan ikun l-aktar żball li qatt ġie jiswieh.

Is-sanzjonijiet tagħna jridu jkomplu jolqtu fil-laħam il-ħaj. Lill-oligarki tal-Kremlin, jeħtiġilna niċħdulhom l-aċċess għall-kumditajiet li saru mdorrijin bihom fl-Ewropa. Il-kumpaniji tagħna jeħtiġilhom ma jibqgħux iħarsu lejn ir-Russja biex jikbru. Il-pressjoni pubblika kellha rwol importanti f'din il-kwistjoni, imma jeħtiġilna nkunu lesti jekk tbatti. Fl-istess ħin, irridu niżguraw li l-kriptovaluti jew l-istrumenti l-ġodda tat-teknoloġija finanzjarja ma joffrux mezz biex wieħed jiżgiċċa mis-sanzjonijiet.

Putin irid iħoss l-uġigħ tal-azzjoni tagħna u rridu nkunu lesti nħossu dan l-uġigħ aħna wkoll – imma huwa prezz li jkollna nħallsu f'dan il-punt ta' żvolta fl-istorja Ewropea, prezz li naħseb il-popli tagħna lesti jħallsuh.

Hekk kif il-prezz tal-gwerra ta' Putin jibda jinħass mill-komunitajiet tagħna, jeħtieġ li nkunu lesti nissalvagwardaw il-bażi ekonomika tal-Ewropa. Dan ifisser ristrutturar u investiment mill-ġdid fir-riċerka u fil-materja prima – u l-Att Ewropew dwar iċ-Ċipep li pproponiet il-Kummissjoni huwa ferm importanti – iżda dan irid ifisser ukoll li ngħinu lil dawk il-kumpaniji li ma rriduhomx jibqgħu jħarsu lejn ir-Russja u li nqawwu l-impenn favur it-trasformazzjoni diġitali u dik ekoloġika. Il-patt ekoloġiku tagħna jirrigwarda l-klima daqskemm jirrigwarda s-sigurtà. Jeħtiġilna wkoll naħdmu flimkien f'livell dinji biex niżguraw alleanza demokratika li tkun tista' tħares l-awtonomija diġitali tagħna.

Ippermettuli ngħid kelma dwar il-gwerra tal-informazzjoni li għandna quddiemna. Mhux biss hemm bżonn li nqawwu ċ-ċiberdifiżi tagħna iżda hemm bżonn ukoll niġġieldu n-narrattiva li ssostni li jekk l-Ewropa tieqaf lil Putin tkun qed iddur kontra r-Russja. Ir-Russi li, minkejja t-theddid ta' ħabs, qed jieqfu lil Putin huma dawk li jistgħu jagħmlu differenza. Jinsabu fuq in-naħa t-tajba tal-istorja. Jinsabu fuq in-naħa tagħna.

Finalment, jeħtieġ li nkunu ċari: dak li Putin u Lukashenko qegħdin jagħmlu fl-Ukrajna huwa att kriminali. Huwa delitt tal-gwerra. Huwa att li qed jaqleb ta' taħt fuq l-ordni demokratiku dinji u jeħtiġilna nitolbu lil dawk responsabbli jagħtuna kont ta' għemilhom permezz tal-Qorti Kriminali Internazzjonali meta jasal il-waqt. Dan ikun ifisser ir-rebħa definittiva għall-poplu tal-Ukrajna, għall-istat tad-dritt u għall-mod kif ngħixu aħna bbażat fuq ir-regoli.

Grazzi.